(E) ISSN: 3030-3214
Volume 3, № 1
2025

**UO‘K:** 54.056/547.269.71 10.70769/3030-3214.SRT.3.1.2025.20

# NEFT GAZINI UTILIZATSIYA QILISHDA YANGI SUYULTIRISH TEXNOLOGIYASINI QO‘LLANILISHINING AFZALLIGI



***Yuldashev Tashmurza Raxmonovich***
*Qarshi muhandislik – iqtisodiyot instituti "Neft va gazni qayta ishlash texnologiyasi" kafedrasi professori, t.f.n., Qarshi, O'zbekiston*

***Annotatsiya.*** *Neft gazi bu – yengil uglevodorodlar aralashmasi bo'lib, neftning tarkibidagi erkin holatda pufak ko'rinishidagi yo'ldosh gaz va erigan gaz ko'rinishi holatida bo'ladi. U cheklangan uglevodorodlar - metan, etan, propan, butan va izobutandan tashkil topgan. "O'zbekneftgaz" AJ kompaniyasining taqribiy bahosiga muvofiq yiliga 1,2 – 1,5 mlrd.m$^3$ (hozirgi vaqtda gaz qazib ko'rsatgichi kamayganligi tufayli kamaygan) gazlar atmosferaga yoqib yuboriladi va uning tarkibida ma'lum miqdorda og'ir uglevodrodlar ham yonib ketadi. Neft konlari sharoitida neft gazlarini suyultirish usullarini qo'llash asosida yangi texnologiyalardan foydalanish va og'ir uglevodorodlarni ham olib qolish bo'yicha takliflar ko'rib chiqilgan.*
***Kalit so'zlar:*** *neft gazi, yo'ldosh gaz, kon, bosimni pasayishi, yoqilg'i suyuqligi, yoqilg'i qisqa quvuri, gazni reduksiyalash, drossellash, buralma quvur.*

# ПРЕИМУЩЕСТВО ПРИМЕНЕНИЯ НОВОЙ ТЕХНОЛОГИИ СЖИЖЕНИЯ ПРИ УТИЛИЗАЦИИ НЕФТЯНОГО ГАЗА

***Юлдашев Ташмурза Рахманович***
*Профессор кафедры технологии переработки нефти и газа Каршинского инженерно-экономического института, Карши, Узбекистан*

***Аннотация.*** *Нефтяной газ - это смесь легких углеводородов, которая в свободном состоянии находится в составе нефти в виде попутного газа в виде пузырька и растворенного газа. Он состоит из ограниченных углеводородов - метана, этана, пропана, бутана и изобутана. Согласно приближенным оценкам АО "Узбекнефтегаз", ежегодно в атмосферу выбрасывается 1,2 - 1,5 млрд. м$^3$ газа (которые в настоящее время сократились из-за снижения добычи газа), и в их составе сжигается определенное количество тяжелых углеводородов. Рассмотрены предложения по использованию новых технологий и извлечению тяжелых углеводородов на основе применения методов сжижения нефтяных газов в условиях нефтяных месторождений.*
***Ключевые слова:*** *нефтяной газ, попутный газ, месторождение, падение давления, топливная жидкость, топливная труба, газовая редукция, дросселирование, винтовая труба.*

# ADVANTAGE OF THE USE OF NEW LIQUEFACTION TECHNOLOGY IN OIL GAS UTILIZATION

***Yuldashev Tashmurza***
*Professor of the Department of Oil and Gas Processing Technology, Karshi Engineering-Economics Institute, Karshi, Uzbekistan*

***Abstract.*** *Petroleum gas is a mixture of light hydrocarbons that exists in the free state of oil in the form of associated gas in the form of bubbles and dissolved gas. It consists of limited hydrocarbons - methane,*

*ethane, propane, butane, and isobutane. According to the approximate estimates of JSC "Uzbekneftegaz", 1.2 - 1.5 billion m$^3$ of gas per year (currently reduced due to a decrease in gas production) is burned into the atmosphere, and a certain amount of heavy hydrocarbons are also burned in it. Proposals for the use of new technologies based on the application of oil gas liquefaction methods in the conditions of oil fields and the retention of heavy hydrocarbons were considered.*
***Keywords:*** *oil gas, associated gas, field, pressure drop, fuel liquid, short fuel pipe, gas reduction, throttling, twisted pipe.*

**Kirish.** Atmosfera fazosining yomonlashayotganligiga bog‘liq ravishda sanoat gazlarining tashlanmasini gazsimon va dispers zarrachalaridan tozalash dunyo va respublikamiz miqyosida umumiy milliy muammolarga aylangan. Respublikamizda bu muammolar muhim ahamiyatga ega bo‘lib, atmosferani va tabiatni quriqlash korxonalari tomonidan zaruriy e’tiborni qaratmasligi tufayli, tabiatni va atmosfera muhitining ifloslanish darajasi oshib ketmoqda.

Hozirgi vaqtda dunyoda atmosferaga har yili 25 mlrd.t uglerod ikki oksidi (shu jumladan eng ko‘p Rossiya davlati – 1,6 mlrd.t) chiqariladi. BMT ning Konveksiya ramkasida 1997 yili iqlimning o‘zgarishi bo‘yicha hujjat qabul qilingan bo‘lib unga O‘zbekiston Respublikasi 1998 yili a’zo bo‘lgan. Unga muvofiq hamma rivojlangan davlatlar va iqtisodiy rivojlanishga kirayotgan (shu jumladan Rossiya va O‘zbekiston davlati ham) 2000 yilga kelib atmosferaga chiqariladigan tashlanmalarni ya’ni, uglerod dioksidi, metanni, azotli birikmalarni, yuqori dispersli zarrachalarni va boshqa aralashmalarni, parnik samarasini keltirib chiqaruvchi aralashmalarni 1990 yil ko‘rsatgichida, 2008 yilga kelib esa uni yanada 3-8% ga tushirish masalasi majburiyatini olishgan [1].

Tashlanmalarni baholash hajmi bo‘yicha Rossiyada 2010 yilda bu 92-96% ni, O‘zbekistonda 96% gacha tushirishga erishilgan.

O‘zbekiston Respublikasida esa 1999 yilda 12 oktabrda Kiot bayonnomasi ratifikatsiya qilingan va shunga asosan 2005 yil 16 fevraldan kuchga kirgan. Kiot bayonnomasi bo‘yicha chiqindi gazlarning 6 ta turi nazorat qilinadi: uglerod dioksidi ($CO_2$), metan ($CH_4$), azot oksidi ($N_2O$), perfuglevodorodlar (PFU), gidroftoruglevodorodlar ($SF_2$).

Shunga asosan "Sho‘rtan neft va gazni qazib chiqarish boshqarmasi"da Shimoliy Sho‘rtan, G‘armiston, Qumchuq va Shakarbuloq konlari bir blokka biriktirilgan. Yo‘ldosh gazlarni utilizatsiya qilish bo‘yicha loyihasi tuzilgan va katta hajmdagi ishlar amalga oshirilgan. Bunday ishlar "Muborak neft va gazni qazib chiqarish boshqarmasi"da ham amalga oshirilmoqda.

Parnik samarasi yer atmosferasidagi gazlarning tarkibini o‘zgartirib yuboradi. Atmosferadagi gazning konsentratsiyasini kuchayishi natijasida yerga kirib keladigan "infraqizil" nurlarni yutib oladi hamda issiqlikning bir qismini atmosferada ushlab qoladi va o‘z navbatida bunday holat planetada iqlimning global isib ketishiga olib keladi.

$CO_2$ parnik gazlari bo‘lib hisoblanadi (uglerod ikki dioksidi, $CO_2$) va uning hisobiga 80 %, metanning samarasi hisobiga esa ($CH_4$) – 20 % ga yaqin parnik samarasi paydo bo‘ladi, boshqa gazlarning parnik effekti esa iqlimning o‘zgarishiga kam ta’sir qiladi. So‘nggi o‘n yillik oralig‘ida yer atmosferasida $CO_2$ ning miqdori 3 martadan ko‘p, metan esa - 2,5 marta ko‘proq ko‘paygan.

**Tadqiqot materiallari va uslubi.** Bugungi kunda sanoat gazlaridan tejamkorlik bilan foydalanish butun jahon amaliyotida muammoli masalalardan biri bo‘lib qolmoqda. Dunyoda har yili 170 - 180 mlrd.m$^3$ sanoat gazi atmosferaga chiqarilishida yoqib yuboriladi.

Dunyo mamlakatlari ichida Nigeriya va Rossiya davlatlarida chiqindi gazlarni yoqish ulushi eng ko‘p hisoblanadi. Atmosferaga mash’ala gazlarini yoqish hisobiga chiqindilarni chiqarilishi evaziga insonlarning sog‘ligiga xavf tug‘dirilmoqda, zararli moddalar juda katta miqdorda ko‘paymoqda, uning tarkibidagi zararli metallar har xil turdagi og‘ir kasalliklarni keltirib chiqarmoqda.

O‘zbekistonda bir yil davomida 60 mlrd.m$^3$ (2020 yilgacha bo‘lgan ma’lumot) gaz qazib olinayotganligini etiborga olganimizda, shundan 58,4% ichki ehtiyoj uchun, 6,5% yer osti omborlariga, 12,5% saykling jarayoniga va 22,5% eksportga jo‘natiladi. Agarda umumiy qazib olinadigan gazning 3% ga yaqini mash’ala orqali atmosferaga chiqarib yuborilishini hisobga oladigan bo‘lsak bu qiymat katta ko‘rsatgichni tashkil qiladi.

(E) ISSN: 3030-3214
Volume 3, № 1
2025

Agarda 1000 $m^3$ sanoat gazi yoqilganda atmosferaga 3 tonna uglerod gazini olib chiqishini hisobga oladigan bo‘lsak, 1,5 mlrd. $m^3$ gaz yoqib yuborilganda 4,5 mln. t uglerod kislotasi atmosferaga tarqaladi.

1-jadval

***Kamtonnajli YGS zavodlarining tavsiflari***

| № | Buyurtmachi | Suyultirish quvvati | Saqlash hajmi, $m^3$ | Suyultirish jarayoni | Ishga tushirilgan, yili |
|---|---|---|---|---|---|
| 1 | NaturgassVest, Bergen (Norvegiya) kompaniyasi | 300 kmol/soat (6700 nm3/soat) | 2000 | MRTga ishlab chiqarish, yopiq sovitish sikli | 2003 |
| 2 | BayerwerkAG, Gablen (Germaniya) kompaniyasi | 45 kmol/ soat (6700 $nm^3$/ soat) | 60 | SN4 suyuq N2 bilan kondensatsiya | 1998 |
| 3 | AGA, Tyeldbergodlen (Norvegiya) kompaniyasi | 58 kmol/ soat (6700 $nm^3$/ soat) | 200 | SN4 suyuq N2 bilan kondensatsiyasi | 1997 |
| 4 | EnergyEquityCorp.Ltd.Ali Springe (Avstraliya) kompaniyasi | 58 kmol/ soat (6700 $nm^3$/ soat) | 200 | Turbodetander bilan azot sikli | 1989 |
| 5 | InlusrtyandandCommereeGrupCo.Ltd Tuxa, Chan Chan, Xin-Yang konlari ( Kitay) kompaniyasi | 58 kmol/soat (6700 $nm^3$/soat) | 30000 | MRTga ishlab chiqarish, yopiq sovitish sikli | 2004 |

Neftni qazib olishda uning tarkibidagi erigan yo‘ldosh gaz bosimni pasayishi bilan uning tarkibidan ajralib chiqadi. Kon sharoitida 1 tonna neftning tarkibidan 100 - 350 $m^3$ gacha va undan ham ko‘proq neft gazi (yo‘ldosh neft gazi) olinadi. Bu gaz esa metan, etan, propan, butan va boshqa gazlardan tashkil topgan. Boshlanishida yo‘ldosh gaz atmosferaga chiqarilgan va mash’alada yoqilgan, bor yo‘g‘i uning katta bo‘lmagan qismidan yoqilg‘i sifatida foydalanilgan.

So‘nggi yillarda YGS sektori (yo‘ldosh gazni suyultirish) faol rivojlanib bormoqda [2, 3]. Bundan tashqari YNGni kam tonnajli ishlab chiqarishda kam resursga ega bo‘lgan kichik konlarda tabiiy gazni o‘zlashtirish masalasi katta qiziqish tug‘dirmoqda qaysiki, dunyoda 80% ga yaqin tabiiy gaz konlari kamresursli konlarga mansubdir. Dunyo iqtisodiyotida va energetikasida kamresursli konlarni o‘zlashtirish uchun tabiiy gazni kamtonnajli jarayonlarini yangi samaraliroq suyultiradigan yangi texnologiyalar qo‘llanilishi zarur hisoblanadi.

Ayniqsa, O‘zbekiston sharoitida uglevodorod gazlarini suyultiradigan eng yangi texnologiyalarni ishlab chiqarish jarayonlariga tadbiq qilish muhim hisoblanadi. Bunday texnologiyalar asosida gazga boy bo‘lgan regionlarni elektr ta’minotidagi mahalliy muammolarni yechish, yil davomida chetdan olib kelinadigan katta hajmdagi neftli suyuqlik yoqilg‘isidan voz kechish, alohida regionlardagi va umuman mamlakatimizdagi energetik xavfsizlik oshirish mumkin.

Kamtonnajli suyultirilgan tabiiy gazni ishlab chiqarish yordamida faqat mini-zavod joylashgan tumanni emas balki, boshqa regionlarni ham energiya bilan ta’minlashdan tashqari uni eksportga ham chiqarishning imkoniyatini beradi [2 - 8, 10, 11].

Hozirgi vaqtda gaz Shimoliy Sho‘rtan neftgazkondensat konidan gazni qayta ishlash zavodiga kompressor stansiyasidan foydalanib utilizatsiya qi-

2-jadval

***Gazni siqib bosimini ko‘tarish uchun SKSga yo‘naltiriladigan Shimoliy Sho‘rtan konining yo‘ldosh neft gazining tarkibi va parametrlari***

| **S.Shurtan koni YNG ning tarkibi** | | **$CH_4$** | **$C_2H_6$** | **$C_3H_8$** | **$iC_4H_{10}$** | **$nC_4H_{10}$** | **$iC_5H_{12}$** | **$nC_5H_{12}$** | **$C_6H_{14}$** | **$N_2$** | **$CO_2$** | **$H_2S$** | **Жами** |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| **%** | | **84,94** | **7,15** | **2,47** | **0,63** | **0,87** | **0,29** | **0,23** | **0,34** | **0,81** | **2,19** | **0,08** | **100** |
| yillar | $m^3$/yil | | | | | | | | | | | | |
| 2016 | 17,41 | 14,788 | 1,2448 | 0,4300 | 0,0027 | 0,1515 | 0,0505 | 0,0400 | 0,0592 | 0,1410 | 0,381 | 0,0139 | **17,30** |
| 2017 | 14,965 | 12,711 | 1,0700 | 0,3696 | 0,0023 | 0,1302 | 0,0434 | 0,0344 | 0,0509 | 0,1212 | 0,327 | 0,0120 | **14,87** |
| 2018 | 14,215 | 12,074 | 1,0164 | 0,3511 | 0,0022 | 0,1237 | 0,0412 | 0,0327 | 0,0483 | 0,1151 | 0,311 | 0,0114 | **14,13** |
| 2019 | 9,856 | 8,3717 | 0,7047 | 0,2434 | 0,0015 | 0,0857 | 0,0286 | 0,0227 | 0,0335 | 0,0798 | 0,215 | 0,0079 | **9,80** |
| 2020 | 8,151 | 6,9235 | 0,5828 | 0,2013 | 0,0013 | 0,0709 | 0,0236 | 0,0187 | 0,0277 | 0,0660 | 0,178 | 0,0065 | **8,10** |
| 2021 | 4,753 | 4,0372 | 0,3398 | 0,1174 | 0,0007 | 0,0414 | 0,0138 | 0,0109 | 0,0162 | 0,0385 | 0,104 | 0,0038 | **4,72** |
| 2022 | 2,653 | 3,0572 | 0,2498 | 0,1064 | 0,0006 | 0,0350 | 0,0108 | 0,0101 | 0,0132 | 0,0275 | 0,089 | 0,0089 | **3,72** |

(E) ISSN: 3030-3214
Volume 3, № 1
2025

lish va yo'ldosh gazni qayta ishlash uchun haydaladi.

Gazning texnologik parametrlari:

– bosimi 0,05-0,1 MPa;
– harorati – 10-40°C.

Shimoliy Sho'rtan koni yo'ldosh neft gazini utilizatsiya qilish uchun gazni "Sho'rtan" GSga transport qilish tizimini qayta ko'rib chiqish zarur. Bunga bog'liq holda, utilizatsiya qilinadigan gazning bosimi juda past bo'lgani sababli "Sho'rtan" GSda siquv kompressor stansiyasi (SKS) qurilishi nazarda tutilgan bo'lib, u "Shimoliy Sho'rtan" QKsi maydonida joylashadi [10.11].

Yo'ldosh neft gazi QKga **0,1 MPa** bosim bilan kirib keladi va "Shimoliy Sho'rtan" SKSda bosimi oshiriladi. Siqilgan gaz **1,0 MPa** bosim bilan "Sho'rtan" GSda joylashgan SKSga yo'naltiriladi.

"Shimoliy Sho'rtan" SKS – "Sho'rtan" GS gaz uzatmasi – kollektorining taxminiy gidravlik hisobi **47,7 ming m³/kun** sarf o'tkazish ko'rsatkichida bajarilgan. Gaz uzatmasining boshlang'ich bosimi **0,5 MPa**, harorati esa **50°C** ni tashkil qiladi. Gaz uzatma – kollektorning umumiy uzunligi **17,0 km** ga teng.

3-jadval

***Natijaviy yuklanma***

| Nomi | Hisobiy quvvat, kVt | Elektrenergiyasining yillik sarfi, ming. kVt.soat |
|---|---|---|
| Asosiy zona | 219,67 | 1460,43 |
| Yordamchi mo'ljallangan zona | 33,60 | 152,71 |
| SKS bo'yicha jami | 253,27 | 1613,14 |

"Shimoliy Sho'rtan" konida bunday texnologiyadan foydalanish eng qulay hisoblanadi va bunda buralma quvur bizning hisob bo'yicha sovuqlikni ishlab chiqaradi va issiqlik esa hech qanaqi xarajatsiz qaynoq gazni arktik (o'ta sovuq) sovitishga olib kelish imkoniyatini beradi, qaysiki, qaynoq issiqlikalmashgichda jadal sovitiladi ya'na qaytadan suyultirishga kirib keladi, ya'ni amalda suyultirgichning ish ko'rsatgichini ikki marta oishirish imkoniyatini beradi.

Buning natijasida yuqori iqtisodiy samara olishga imkoniyat yaratiladi. Bunda suyultirilgan tabiiy gazni ishlab chiqarish texnologiyasida arktik (muzlash darajasidagi) sovuqlikdan foydalanish natijasida suyultirilgan tovar mahsulotini olishga erishiladi.

YNGni kamtonnajli ishlab chiqarishning tabiiy gazni suyultirish qurilmalarida (TGSQ) sovitish agenti sifatida suyultirilgan tabiiy gazdan foydalaniladi. Bunda suyultirish sikllari qo'llaniladi: drosellash, detander, buralma quvur. Bu qurilmalarda suyultirish koeffitsiyenti noldan oshmaydi, tabiiy gaz esa oldindan kompressor bilan siqish uchun zarur yoki magistral gazuzatmasining bosimidan foydalaniladi.




***1-rasm. Shimoliy Sho'rtan konida yo'ldosh gazni utilizatsiya qilish uchun tavsiya qilinadigan texnologik sxema.***

Detanderning o'rniga suyultirish qurilmasi sifatida buralma quvurni qo'llashimiz mumkin (2-rasm). Buralma quvur konussimon metall quvurning qisqa bo'lagi bo'lib, bir tomondan kirishga va ikki tomondan chiqishga ega. Bu qisqa quvurchalarning oralig'ida "spiralsimon" naycha joylashtiriladi – u Arximedning spirali bo'yicha harakatlanishini amalga oshirish bo'yicha bajarilgan bo'lib, gazni yo'naltiradi (2-rasm).




***2-rasm. Buralma quvur. A) Spiralsimon naycha, B) Buralmaning korpusi.***

(E) ISSN: 3030-3214
Volume 3, № 1
2025

Bu spiralga uzatilgan gazning oqimi quvurning geometrik oʻqi atrofida aylanadi, markazdan qochma kuch taʼsirida zichlashadi va eng chetki sirtlarida buralma oqimni shakllantiradi, konusning ichki devori boʻylab oʻzining aylanma yoʻnalishida quvurning qaynoq uchi tomoniga harakatlanadi.

Quvurning eng chetki sirtiga yotib, oqimning bir qismi drossel orqali chiqadi, qolgan qismi esa, orqa devordan qaytib teskari oʻqli oqimni hosil qiladi. Gaz oqimi aylanish vaqtida juda jadal markazdan qochma tezlanishga duchor boʻladi, g bir necha mingga erishib (g = 9,81 m/sek$^2$ – yerning tortishish tezlanishi), kuchli inersiya quvvatini paydo boʻlishga olib keladi qaysiki, toʻqnash oqimlarning harakati oraligʻida energiya jarayonining jadalligini paydo boʻlishini initsirlaydi (hozircha tadqiqotchi bu muammo ustida ish olib bormoqda). Natijada eng chetki oqim qiziydi va qaynoq holatda patrubkaning qaynoq uchi orqali chiqadi, oʻqli oqim esa sovuydi va quvurchani sovuq uchidan chiqadi.

Kirish patrubkasi kirishiga siqilgan gaz +20$^0$C harorat bilan berilganda sovuq patrubkadan esa gaz -35$^0$C sovuqlik bilan chiqadi (2-rasmdan koʻrinib turibdiki, patrubka jadal ravishda muzlaydi), qaynoq patrubkadan esa - +50$^0$C harorat bilan chiqadi.

Bunga oʻxshash buralma quvurlar 1931 yildan maʼlum boʻlsa ham sovutish qurilmasi sifatida keng foydalanilmagan [3]. Vaqt oʻtmoqda, yuqori FIKga ega boʻlgan yangi buralma quvurlar paydo boʻlmoqda [2, 3, 4].

Shunday tushinchalarni berish mumkinki, ular qoʻllanilganda hamma vaqt ham iqtisodiy jihatdan FIKni oshirishga olib kelavermaydi, agarda bunda texnologik, ekspluatatsiya qilish, ekologik va boshqa aspektlar inobatga olinganda qisman boʻlsa ham bu turdagi sodda sovitish qurilmalarini keng shaklda qoʻllash mumkin, shu jumladan gazni haqiqiy suyultirish orqali sanoat uchun samarali mahsulotlarni olish mumkin.

Bunday suyultirgichlar gazni reduksiyalovchi stansiyalarga (GRS) montaj qilinadi va oʻzining ishida gazni isteʼmolchilarga taqsimlashda “xarajatsiz” gazning bosimini farqidan foydalaniladi.

**Xulosa.** Boshlangʻich olib borilgan tadqiqotlar shuni koʻrsatadiki, suyultirgichlar buralma quvur detanderga nisbatan quyidagi asosiy afzalliklarga ega:

- gazning tarkibining oʻzgarishiga kam sezuvchanligi;
- tomchili suyuqliklarni paydo boʻlishiga kichik sezuvchanlik (bunday holatda markazdan qochma detander jiddiy avariyaga duchor boʻlishi mumkin);
- qisqa muddat vaqt davomida uni ishga qoʻshish (buralma quvur kam inersiali va bir necha sekund davomida ishchi rejimga chiqadi);
- konstruksiyasining soddaligi va yuqori malakali texnik xizmat qiluvchilarga boʻlgan talabning yoʻqligi – suyultirgich malakali xizmat koʻrsatilmagan holatda ham avtonom rejimda uzoq muddat ishlash xususiyatiga ega;
- qurilmaga tashqi yuklanmalarni berishning zarurati yoʻq (elektr generatori va b.);
- detallarda harakatning mavjud boʻlmaganligi hisobiga ish resurslarining yuqoriligi hamda qoʻllaniladigan materiallarning yeyilishga chidamliligi va gazni abraziv zarralardan tozalash darajasi bilan tavsiflanadi;
- kirish bosimi oʻzgaruvchan boʻlganda jarayonni optimallashtirishning, gazning tarkibini oʻzgartirishni juda silliq boshqarishning imkoniyatini mavjudligi va b. Faqat bir va shu kabi suyultirgichdan unga hech qanaqa amaliy oʻzgartirishlar kiritmasdan har xil konlarda qoʻllash imkoniyatining mavjudligi;
- narxining pastligi va yasashda konstruksiyasining juda soddaligi, ogʻirligining kamligi.

## FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR ROʻYXATI

1. Известия 1998. 11 апр. № 67 (25167). С.1.
2. Рачевский Б.С. Сжиженные углеводородные газы.-М.: Изд-во «Нефтигаза», 2009.
3. Бузником В.М. Инновационные технологии переработки и использования попутного нефтяного газа.-М.: Изд-во «Оригинал-макет», 2010.
4. Кисленко Н.Н., Мурин В.И. Сурков Ю.В.Технология переработки природного газа и конденсата. //Справочник. М. «Недра-Бизнесцентр» 2002.

5. T.R.Yuldashev, E.N.Do‘stkobilov, M.M.Axmedov, M.N.Qarshiyev «Sintetik yoqilg‘ini ishlab chiqarish istiqbollari».//Qar MII Innovatsion texnologiyalar jurnali № 4-2013.
6. T.R.Yuldashev, E .N. Do‘stqobilov, M.M.Axmedov. «Sintetik suyuqlik yoqilg‘isini ishlab chiqarishni rivojlantirish va iste’mol qilishning istiqbollari» //“Yoqilg‘i-energetika resurslaridan samarali foydalanish muammolari va yechimlari Respublika ilmiy-amaliy koferensiya materiallari” to‘plami. QarMII 2013 y.
7. Т.Р.Юлдашев, Ё.Л.Каримов, Э.Н.Дустқобилов, Б.Хамраев. «Эффективность мероприятий по интенсификации добычи нефти на месторождении Северный Уртабулок».//O‘zbekistan konchilik xabarnomasi 1-№56, Ilmiy - texnik ishlab chikarish jurnali, 2014 йил, Навои ш.
8. T.R.Yuldashev, A.M.Avlakulov, M.N.Qarshiyev. «Yo‘ldosh neft gazlarini utilizatsiya qilish yo‘li orqali suyuq uglevodorodlarni ishlab chiqarish. //QarMII. Innovatsion texnologiyalar jurnali №1-2014, 10-16 bet.
9. T.R.Yuldashev, A.Y.Bo‘riyev, M.N.Qarshiyev, M.P.Ismoilov. «Neftli yo‘ldosh gazlarni utilizatsiya qilish va undan foydalanish». //Iqtisodiyotni modernizatsiya qilish va texnologik yangilash sharoitida fan-ta’lim-ishlab chiqarish integratsiyasini rivojlantirish muammolari va yechimlari. //Respublika ilmiy-amaliy konferensiyasi, QarMII 29-30 may 2015 yil, 109 -111 b.
10. Т.Р.Юлдашев, А.М.Очилов, «Установки подготовки и утилизации пластовых вод на месторождениях Узбекистана». //Кончилик ва нефть-газ тармоқларининг муаммолари ва инновацион ривожлантириш йўллари мавзусидаги РИ-АА материаллари тўплами. 2016 йил 8-9 апрел, 149-152 б.
11. Махмудов Н.Н., Шафиев Р.У., Т.Р.Юлдашев, Турсунов М.А. “Технология сбора и подготовка нефти, газа и воды на промыслах”. // Тошкент “Фан ва технология”, Учебник. 2016 й. 312 стр.ил.